# Tabasaran tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Tabasaran tili** — Kavkaz tillari oilasining naxdogʻiston tillari guruhiga mansub, Dogʻiston Respublikasining Tabasaran va Xiv tumanlarida tarqalgan til. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 95 ming kishidan ortiq. Jan. va shim. lahjalarga ega, ularning har biri oʻz sheva guruhlaridan iborat. Adabiy Tabasaran tili asosan jan. lahja negizida shakllangan. Fonetik tizimida 6 unli hamda 50 dan ortiq undosh, jumladan pp, tt, kk, chch kabi portlovchi jarangsiz qoʻsh undoshlar mavjud; urgʻu kuchsiz va koʻchuvchan. Morfologiyasida otlar kelishik va son boʻyicha oʻzgaradi; kelishik tizimi juda rivojlangan: 44 kelishik mavjud. Feʼllardagi zamon va mayl tizimi nihoyatda murakkab. Lugʻat tarkibida sof tabasaran soʻzlaridan (ular 60 foizdan ortiq) tashqari arab, fors, turkiy va rus tillaridan oʻzlashgan soʻzlar ham mavjud. Tabasaran tili yozuvi 1932—38 yillarda lotin grafikasi asosida, 1938 yildan rus grafikasi asosida shakllantirilgan.


*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*


*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Tabasaran_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*